**ШИНЖЛЭХ УХААНЫ АКАДЕМИ**
**ТҮҮХ, АРХЕОЛОГИЙН ХҮРЭЭЛЭН**

# “XVII ЗУУНЫ МОНГОЛЫН ХОТУУД” ТӨСӨЛ

# БУЛГАН АЙМГИЙН БАЯННУУР СУМЫН НУТАГ ДАХЬ ЦОГТЫН ЦАГААН БАЙШИНГИЙН ТУУРЬТ ЯВУУЛСАН

Археологийн малтлага судалгааны ажлын тайлан

| | |
|---|---|
| Төслийн гүйцэтгэгч: | С.Чулуун – Sc.доктор, профессор, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал<br>Ч.Энхтуул – магистр,Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Дундад зууны судалгааны салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан<br>Н.Нандинцэцэг- магистр, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Археологийн төвийн эрдэм шинжилгээний ажилтан, сэргээн засварлагч<br>Б.Батцоож - магистр, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Угсаатан судлалын салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан |
| Санхүүжүүлэгч байгууллага: | Шинжлэх ухаан технологийн сан |
| Захиалагч байгууллага: | Боловсрол соёл шинжлэх ухаан спортын яам |
| Тайлан өмчлөгч: | Түүх, археологийн хүрээлэн.<br>13343 Улаанбаатар, Жуковын гудамж-77<br>ШУА-ийн нэгдсэн I байр<br>Утас: 458305/455028<br>Цахим шуудан: info@history.mas.ac.mn |

**УЛААНБААТАР**
**2017**

Бүртгэлийн дугаар . . . . . . . .

Нууцын зэрэглэл: . . .

Гэрээний дугаар: . . .

# ШИНЖЛЭХ УХААНЫ АКАДЕМИ
# ТҮҮХ, АРХЕОЛОГИЙН ХҮРЭЭЛЭН

# БУЛГАН АЙМГИЙН БАЯННУУР СУМЫН НУТАГ ДАХЬ ЦОГТЫН ЦАГААН БАЙШИНГИЙН ЯВУУЛСАН

Археологийн малтлага судалгааны ажлын тайлан

| | |
|---|---|
| Төслийн гүйцэтгэгч: | С.Чулуун – Sc.доктор, профессор, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал<br>Ч.Энхтуул – магистр,Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Дундад зууны судалгааны салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан<br>Н.Нандинцэцэг- магистр, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Археологийн төвийн эрдэм шинжилгээний ажилтан, сэргээн засварлагч<br>Б.Батцоож - магистр, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Угсаатан судлалын салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан |
| Санхүүжүүлэгч байгууллага: | Шинжлэх ухаан технологийн сан |
| Захиалагч байгууллага: | Боловсрол, соёл, шинжлэх ухаан, спортын яам |
| Тайлан өмчлөгч: | Түүх, археологийн хүрээлэн.<br>13343 Улаанбаатар, Жуковын гудамж-77<br>ШУА-ийн нэгдсэн I байр<br>Утас: 458305/455028<br>Цахим шуудан: info@history.mas.ac.mn |

**УЛААНБААТАР**
**2017**

АГУУЛГА

**БАТЛАВ:** **С. ЧУЛУУН. ШУА-ИЙН ТҮҮХ, АРХЕОЛОГИЙН ХҮРЭЭЛЭНГИЙН ЗАХИРАЛ, ПРОФ**

БУЛГАН АЙМГИЙН БАЯННУУР СУМЫН НУТАГ ЦОГТЫН ЦАГААН БАЙШИНД АЖИЛЛАХ 2017 ОНЫ ХЭЭРИЙН ШИНЖИЛГЭЭНИЙ АЖЛЫН УДИРДАМЖ

2017оны 9 дугаар сарын 1

**Үндэслэл:** Булган аймгийн Баяннуур сумын нутагт „Цогтын цагаан байшин" хэмээн алдаршсан барилгын туурь нь Туул голын Тансаг тал хэмээх хөндийд Халдунзүрх уулын өвөрт оршино. Түүний дэргэд босгосон хөшөөн дээр: *"Туул мөрний тансаг талын өрнө зүгт, Халдудын зүрхэн нэрт уулын өмнөд эгшнөрчүүд төмөр үхэр /1601/ жилийн хөхөө сарын 15-наас үүсч, сэтгэшгүй чандмань сүмээс эхлэн зургаан сүмийг арван долоон жил болоод гал могой /1617/ жилийн зуны эхэн хөхөө сараа дуусав"* гэсэн монгол, түвд бичигтэй бичээс бий. Цогтын цагаан байшинг хуучин барилгын суурин дээр барьж хэрмийн доод хэсгийг чулуу өрж тэхий дэндаас дээшийг тоосгоор барьжээ. Энэхүү барилгын туурь он цагийн уртад байгаль, хүний нөлөөгөөр дурсгалын хадгалалт, хамгаалалтын байдал эрсдэлд учирсаар байна. Тиймээс уг хийдийн бүтэц, зохион байгуулалт, онцлогийг нарийвчлан тогтоох археологи, угсаатны зүйн судалгаа хийх шаардлагатай байна.

**Зорилго:** 2017 оны хээрийн шинжилгээний ажлын хүрээнд Цогтын цагаан байшингийн дэвсгэр зургийг үйлдэх, зарим газар сорьц малтлага хийж, барилга байгууламжийн онцлог төрхийг гаргахад судалгаа чиглэгдэнэ. Түүнчлэн уг дурсгалт газрын орчмоор угсаатны зүйн судалгаа хийж Цогтын цагаан байшингийн талаар шинэ мэдээлэл цуглуулах зорилготой байна.

**Газарзүйн байршил:** Булган аймаг, Баяннуур сум.

**Судлагдсан байдал:** Цогтын Цагаан байшинг 1889 онд Клеменц нар 1889,1895 онд үзэж анхны эрдэм шинжилгээний тодорхойлолт бичсэн бөгөөд 1894 онд Георг Хут тэнд босгосон хөшөө чулууны монгол, төвд бичээсийг герман орчуулгын хамт нийтэлжээ. Мөн 1933-34 онд оросын эрдэмтэн Д.Д.Букенич бага хэмжээний малталт

хийж шинжилсэн тайлан одоо ШУА-ийн түүх, археологий хүрээлэнд хадгалагдаж байна.

**Экспедицийн бүрэлдэхүүн**: Төслийн удирдагч, доктор, проф. С.Чулуун, багийн ахлагч Ч.Энхтуул, Н.Нандинцэцэг, Б.Батболд, Б.Мөнхбилгүүн, У.Пүрэвжав, Н.Гонгоржав, Б.Батцоож, Ц.Цэлхагарав, Ц.Гүнчин-иш, Л.Алтантуяа 11 хүний бүрэлдэхүүнтэй.

**Хугацаа:** 2017.09.16-09.26 /10 хоног/

**Маршрут:** Улаанбаатар- Баяннуур-Улаанбаатар

**Судалгааны урьдчилсан үр дүн:** Цогтын цагаан байшингийн дэвсгэр зургийг үйлдэж, малтлага хийснээр барилга архитектурын зохион байгуулалтыг тодруулан материалыг боловсруулан эрдэм шинжилгээний тайлан бичихээс гадна урьдчилсан үр дүнгийн талаар мэдээлэх болно.

Удирдамж боловсруулсан

Эрдэм шинжилгээний ажилтан......................................... Ч.Энхтуул

ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ, МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ ТУСГАЙ ЗӨВШӨӨРЛИЙН ХУУЛБАР

**ТУСГАЙ ТЭМДЭГЛЭЛ**

..........................................................

**ТЭМДЭГЛЭЛ БИЧСЭН:**

..........................................................
/албан тушаалын нэр/

................................/ /
/гарын үсэг/ /нэрийн тайлал/

/тэмдэг/

2017 оны .... сарын .... -ны өдөр

МОНГОЛ УЛС
БОЛОВСРОЛ, СОЁЛ, ШИНЖЛЭХ
УХААН, СПОРТЫН ЯАМ

**ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ, МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ**

**ЗӨВШӨӨРӨЛ**

Улаанбаатар хот
2017 он

**№ 1/34**

**БОЛОВСРОЛ, СОЁЛ, ШИНЖЛЭХ УХААН, СПОРТЫН САЙДЫН 2017 ОНЫ 05 ДУГААР САРЫН 18 НЫ ӨДРИЙН А/205 ТООТ ТУШААЛАР Түүх, археологийн хүрээлэн-ИЙН С. Чулуун УДИРДАГЧТАЙ XVII зууны Монголын хотууд СУДАЛГААНЫ АНГИД ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ, МАЛТАЛГАА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ЗӨВШӨӨРӨЛ ОЛГОВ.**

ЗӨВШӨӨРӨЛ ОЛГОСОН:

МЭРГЭЖЛИЙН ЗӨВЛӨЛИЙН ДАРГА

................................ / Т. ГАН-ЭРДЭНЭ /
/гарын үсэг/ /нэрийн тайлал/

/тэмдэг/

2017 оны 05 сарын 18 -ны өдөр

**СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ:**

**Засаг захиргааны нэгжийн нэр:** Булган аймгийн Баяннуур сум

**Газар нутгийн нэр:** Тамсаг гол

**Дурсгалын нэр:** Цогтын цагаан байшин

**Солбицол:** ..........................................................

**Хугацаа:**
**2017 оны 09 дугаар сарын 15 -ны өдөр**
**2017 оны 10 дугаар сарын 01 -ны өдөр**

*Энэхүү зөвшөөрөл нь зөвхөн зөвшөөрөлд бичигдсэн газар, хугацаанд хүчинтэй.*

Яаралтай үед холбогдох утасны дугаар:
51-263181, 8898-5777

Зураг 1:Палеонтологи, археологийн эрдэм шинжилгээний хайгуул, малтлага судалгааны ажил хийх тусгай зөвшөөрлийн хуулбар

## 1. УДИРТГАЛ

Булган аймгийн Баяннуур сумын нутагт буй “Цогтын Цагаан байшин” хэмээн алдаршсан барилгын турьт 2017 оноос ШУА-ийн Түүх археологийн хүрээлэнгийн судлаачид “XVII зууны Монголын хотууд” төслийн хүрээнд малтлага судалгаа эхлүүлээд байна.

Тус турь Туул голын баруун хөвөөнд Халдун зүрх уулын өвөрт оршино. Цогт тайж (1581-1637) өөрийн эхийн хамтаар XVII зууны эхэн үед бурхан шашны үйл хэрэгт зориулан нэгэн хийд бариулсан гэх бөгөөд түүний үлдэц нь уг байгууламж мөн бололтой. Энэ тухайгаа хөшөө чулуун дээр монгол, түвд бичгээр сийлсэн байгааг үзвэл: "Туул мөрний тансаг талын өрнө зүгт, Халдудын зүрхэн нэрт уулын өмнөд эгшнөрчүүд төмөр үхэр /1601/ жилийн хөхөө сарын 15-наас үүсч, сэтгэшгүй чандмань сүмээс эхлэн зургаан сүмийг арван долоон жил болоод гал могой /1617/ жилийн зуны эхэн хөхөө сараа дуусав" хэмээжээ. Цогтын цагаан байшинг хуучин барилгын суурин дээр барьж хэрмийн доод хэсгийг чулуу өрж тэхий дундаас дээшийг тоосгоор барьжээ.

Тус судалгааны анги нь төслийн удирдагч, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал доктор (Sc.D) С.Чулуун удирдан, эрдэм шинжилгээний ажилтан Ч.Энхтуул, Б.Очир, Д.Ананд, Н.Нандинцэцэг, Б.Батболд, Б.Батцоож, Б.Батболд, Н.Гонгоржав, Б.Мөнхбилгүүн, Э.Түвшин, Э.Дагвадорж У.Пүрэвжав, Л.Алтантуяа нараас бүрэлдсэн болно. 2017 оны 6 сарын 24-нөөс 7 сарын 28, 9 сарын 3-наас 9 сарын 7-ны хооронд ажиллав. (гэрэл зураг №79, гар зураг №80)

Уг малтлага судалгаагаар Цогтын Цагаан байшингийн дэвсгэр зургийг үйлдэж, хэрмийн зүүн хойд хэсэгт байрлах тасалгааны дотор хийсэн сорьц малтлага хийв.

## 2. ЦАГААН БАЙШИНГИЙН СУДЛАГДСАН БАЙДАЛ

Тус турь Туул голын баруун хөвөөнд Халдун зүрх уулын өвөрт оршино. Цогт тайж (1581-1637) өөрийн эхийн хамтаар XVII зууны эхэн үед бурхан шашны үйл хэрэгт зориулан нэгэн хийд бариулсан гэх бөгөөд түүний үлдэц нь уг байгууламж мөн бололтой. Энэ тухайгаа хөшөө чулуун дээр монгол, түвд бичгээр сийлсэн байгааг үзвэл: "Туул мөрний тансаг талын өрнө зүгт, Халдудын зүрхэн нэрт уулын өмнөд эгшнөрчүүд төмөр үхэр /1601/ жилийн хөхөө сарын 15-наас үүсч, сэтгэшгүй чандмань сүмээс эхлэн зургаан сүмийг арван долоон жил болоод гал могой /1617/ жилийн зуны эхэн хөхөө сараа дуусав" хэмээжээ.

Цагаан байшин болон бичигт хөшөөг анх Оросын эрдэмтэн В.В.Радлов удирдсан судалгааны анги 1891 онд үзэж, дэвсгэр зургийг үйлдэж, монгол, түвэд хоёр хэлний бичээст хөшөөний хэв хуулга авч, шинжилжээний ажлын тайландаа хэвлүүлсэн байна. В.В.Радловын нийтлүүлсэн Цагаан байшингийн монгол, түвд бичээсийн хэв дардасыг ашиглан Германы эрдэмтэн Г.Хут тэдгээрийн бичээсүүдийг уншин судлаад герман орчуулг болоод тайлбарын хамт 1894 онд нийтлүүлжээ. Үүний дараа Монгол нутгаар аялан судалгаа хийсэн Оросын эрдэмтэн А.М.Позднеэв Цогтын угсны тайж Ядам гэдэг хүнээс Цагаан байшингийн монгол бичээсийг авч, орос орчуулгын хамт 1897 онд нийтлүүлсэн байна. Эрдэмтэн Н.Н. Поппе 1926 оны зун Монгол улсын нутгаар судалгаа хийж явах үедээ Цагаан байшин болон бичээст хөшөөтэй танилцаж, өөрийн тайландаа тэмдэглэсэн байдаг.




Зураг 2: Цогтын Цагаан байшингийн байршил

## ЦОГТЫН ЦАГААН БАЙШИНГИЙН ТОДОРХОЙЛОЛТ

Цогтын цагаан байшинг хуучин барилгын суурин дээр барьж хэрмийн доод хэсгийг чулуу өрж тэхий дундаас дээшийг тоосгоор өржээ. Хэрэм нь 62х33.3 м хэмжээтэй, 65-70 см өргөн зузаан. Хэрмийн доод хэсгийн чулуун хананы өндөр 3.5м өндөр, дээд талын тоосгон хананы өндөр 2.25 м байна. Баруун талын хэрмийн тоосгон хананд хэд хэдэн жижиг цонхтой байна. Хэрмийн дотор баруун тал байрлах барилгын туурийн зөвхөн 8,9 м урт, 70 см өргөнтэй нэг хана үлджээ. Хэрмийн зүүн талд гурван талын хана үлдсэн барилгын туурь байх 75 см зузаантай 8,90х6,6 ертийн хэмжээтэй байна. Хэрмийн дотор болон гадна баруун тал 4.14х4.15 болон 5.9х6.06 м жижиг хэмжээний барилга байна. Хэрмийн зүүн урд хэсэгт гол хаалга байсан бөгөөд нэлээд өндөр довжоон дээр барьсан байна. Хэрмийн хаалгын урд хүзүүвчээр холбогдох нэг барилга, хэрмийн чанх урд талд нэг барилгын нийт 6 барилгын туурь байгаа нь мэдэгдэж байна. (гэрэл зураг №81-89).






Зураг 3: Цогтын Цагаан байшингийн агаарын болон дэвсгэр зураг

## 3. АЖЛЫН ЯВЦ

Бид 2017 оны 6 сарын 24-нөөс 7 сарын 28, 9 сарын 3-наас 9 сарын 7-ны хооронд Булган аймгийн Баяннуур сумын нутаг Туул голын баруун хөвөөнд Халдун зүрх уулын өвөрт орших Цогт тайж (1581-1637) өөрийн эхийн хамтаар XVII зууны эхэн үед бурхан шашны үйл хэрэгт зориулан нэгэн хийд бариулсан Цогтын Цагаан байшингийн туурьт “XVII зууны Монголын хотууд” төслийн хүрээнд малтлага судалгаа эхлүүлсэн болно. Малтлага судалгаагаар хэрмийн зүүн хойд хэсэгт байрлах тасалгааны дотор  сорьц малтлага хийж,  Цогтын Цагаан байшингийн дэвсгэр зургийг үйлдэв.

**МАЛТЛАГА СУДАЛГАА**

Малтлага судалгааны аргачлал

Малтлага хийх талбайг сонгон тэг татаж, малтлагын явцад зохиомол үеийг цэвэрлэн гар болон гэрэл зургийн баримтжуулалт хийв. Мөн дурсгалын анхны байдал болон малтлагын явц, малтлагаар илэрсэн олдвор тус бүр дээр гэрэл зургийн баримтжуулалт хийж, зарим зохиомол үед тойм гар зургийг үйлдэж байв. Малтлагаар илэрсэн олдворыг илэрсэн дэс дараалаар бүртгэж хувийн дугаар өгөв. Малтлага явуулсан дурсгалуудын анхны байдлаас эхлэн малтлага явуулж буй үе тус бүр дээр тэмдэглэл үйлдэв. Гэрэл зургийн баримтжуулалт хийхэд NIKON маркийн дижитал аппарат хэрэгсэл ашигласан бөгөөд гар зургийг үйлдэхэд бодит хэмжээг 1:20 масштабаар жижигрүүлж цаасан дээр буулгасан болно. Талбайн хөндлөн зүсэлтийн зураг хийхэд TOPCON маркийн өндөр хэмжигч багаж ашигласан болно.

**МАЛТЛАГА 1.1**

Уг туурийн бүтэц зохион байгуулалтыг мэдэх зорилгоор хэрмийн дотор зүүн хойн хэсэгт байрлах нэгэн тасалгааг цэвэрлэж малтав. Уг тасалгааны хэмжээ 8.9х6.6 м хэмжээтэй. Өмнөд талд шавар ханатай байсан нь нурсан байна. Тус тасалгаа хананы нуранги тоосго болон элсэрхэг бор хөрсөөр битүү хучигдсан байна. Бид тасалгааны зүүн хана дагуу 2х6.5 метрийн тэг татаж эхний ээлжинд  өнгөн хөрсөн дээрхи битүү буй хагархай тоосгыг цэвэрлэн гэрэл зургаар баримтжуулав (гэрэл зураг №93).

Барилгын туурийн зүүн урд талын өнцөгт хөдөлшгүй 0 цэгийг авав. Өнгөн хөрсний доод хэсэг 0 цэгээс доош 89 см гүнд буюу 1 дугаар үе, газрын дээд хэсэг 0 цэгээс 31 см гүн байна.

**1-р үе.** Малтлагыг явуулахдаа талбайн хамгийн нам дор хэсгээс эхлэн шатлан нэг түвшин барьж явууллаа. Малтлагын явцад хүний нүүрний дүрс шавар баримал, цэцгэн хэлбэртэй шавар чимэглэл, бадны дэлбээ, дээврийн ногоон паалантай шавар чимэглэл болон барилгын хананы хөх, улаан өнгийн тоосгоны хагархай элсэрхэг бор хөрстэй холилдон гарч байв. Тасалгааны зүүн хойд булангаас тоосгоор өрсөн өрлөг, зүүн хана дагуу хар ногоон өнгөөр будсан хананы нимгэн хавтгай шавардлага мэдэгдэж эхлэв (гэрэл зураг №95. 96). Нэгдүгээр үеийн малтлагын ажил дууссаны дараа гэрэл зургаар баримтжуулав (гэрэл зураг №97).

**2-р үе.** Малтлагын дараагийн үе буюу 2-р үеийг 30 см зузаантай талбайн зүүн урд булангаас эхлэн явуулав. Малтлага гүн 118 см болоход зүүн урд болон зүүн хана дагуу тоосгоор өрлөг хийж гадуур нь шар шавраар шавардсан бурхны сэнтийний суурь гарч эхлэв. Хойд хана дагуу мөн адил тоосгоор өрлөг хийж суврага маягаар дээш шаталсан бурхны сэнтий илрэв. Зүүн хана дагуу малтлагын талбайн өргө 29-с 50 см голчтой нэлээн эвдэрсэн бадам цэцгийн хээгээр чимэглэсэн тоосгон суурь илрэв (гэрэл зураг №98). Малтлагын явцад тус талбайгаас шавар бурхны биеийн хагархай хэсгүүд, шавар чимэглэл, хүний нүүрний дүрст шавар баримал, шавар очир, модон бар, тосгуур болон нөмрөг ваарны хагархай хэсгүүд гарлаа. Бид энэ үеийг цэвэрлэж гар болон гэрэл зургийн баримтжуулав. (гэрэл зураг №98-99)




Зураг 4: Малтлага 1.1- II үеийн гар зураглал

**3-р үеийг** 30 см зузаантай малтаж эхлэв**.** Бидний малтлагын гүн 148 см хүрэхэд тоосгон шал илэрч, хоймор хэсгээс тоосгоор өрсөн бурхны сэнтий, зүүн хана дагуу тоосгон шалаас дээш 30 өндөр 80-70 см өргөнтэй сэнтийн суурь, зүүн урд хэсгээр шалнаас дээш 45 см өндөр бурхны сэнтийн тоосгон суурь тус тус бүрэн ил гарав. Хоймортт байрлах сэнтийг шалаас дээш 5 шатласан тоосгоор хийсэн байна. Эхний шаталсан өрлөг 5 см өндөр, 8 см өргөн байна. Хоёр дах өрлөг 29 см өндөр, 22 см өргөн, гурав дах нь 13 см өндөр, 8 см өргөн байна, Дөрөв дөх өрлөг 14 см

өндөр, 8 см өргөн. Тав дах шаталсан өрлөг 6 см өндөр байна. (гэрэл зураг №102) Малтлагын явцад шавар бурхны нүүр, шавар хэв, бурхны гарын шууны хэсэг, бурхны сэнтийн урд хэсгээс домогт шавар амьтан, шавар үеэн, дээлтэй шавар хоёр хүн, тасалгааны зүүн урд хэсгээс шавар морь гэх мэт олдворууд илрэв. Тасалгааны шалыг дагтаршуулсан хөрсөөр суурин дээр 32х32 хэмжээтэй тоосго өрж модон банзаар шалалсан аж (гэрэл зураг №103) Уг тасалгаа голд өртсөний улмаас модон шал шатсан байдалтай илэрлээ.(гэрэл зураг №106)

Бид тус үеийг гэрэл зураг, гар зургаар баримтжуулан, малтлагын талбайн баруун хананы хөндлөн зүсэлтийн гар зургийг үйлдэв. (Зураг №104).




Зураг 5: Малтлага 1.1 Малтлагын хөндлөн зүсэлт



Зураг 6: Малтлага 1.1. Сэргээн зурсан Б.Батцоож




*Зураг 7: Малтлага 1.1- IV үеийн гар зураглал*

**МАЛТЛАГА 1.2**

Бид малтлагын талбайг үргэлжлүүлэн баруун хэсэгт 3х7 метрийн хэмжээтэй тэг татаж малтлагыг эхлүүлэв. Тасалгааны гол хэсэгт урьд өмнө малтаж байсны ул мөр болох 1 метрын голчтой хонхор үлджээ.

1-р үе. Малтлагыг явуулахдаа талбайн хамгийн нам дор хэсгээс буюу 110 см гүнээр нэг түвшин барьж явууллаа. Малтлагын явцад шавар бурхдын нүүр, гарын хэсэг, шавар чимэглэл, бадны дэлбээ, дээврийн ногоон паалантай шавар чимэглэл болон барилгын хананы хөх, улаан өнгийн тоосгоны хагархай элсэрхэг бор хөрстэй холилдон гарч байв. (гэрэл зураг №101). Хойд хана дагуу зүүн талын сэнтийн үргэлжлэл болон тасалгааны голд байрлах тоосгоор өрсөн суврага маягаар дээш шаталсан бурхны сэнтий илрэв. (гэрэл зураг №112,113). Нэгдүгээр үеийн малтлагын ажил дууссаны дараа гэрэл зургаар баримтжуулав (гэрэл зураг №51).

2-р үе буюу шалны түвшин. Бидний малтлагын гүн 145 см хүрэхэд тоосгон шал илэрч, хоймор хэсгээр тоосгоор өрсөн бурхны сэнтий бүрэн ил гарав. Хойморт байрлах сэнтийг шалаас дээш 5 шатласан тоосгон байна. Эхний шаталсан өрлөг 20 см өндөр, 8 см өргөн байна. Хоёр дах өрлөг 20 см өндөр, 20 см өргөн, гурав дах нь 14 см өндөр, 8 см өргөн байна, Дөрөв дөх өрлөг 12 см өндөр, 20 см өргөн. Тав дах шаталсан өрлөг 16 см өндөр байна. Хоёр бурхны сэнтийн дунд 20 см голчтой шатсан баганаhы модны ёроолын хэсэг, түүний урд 30 см голчтой голдоо амин модны үлдэлтэй шавраар дугуй хүрээ хийсэн жижиг хэмжээний бадны үлдэгдэл илэрлээ. (гэрэл зураг №117,119) Малтлагын явцад шавар бурхны жижиг болон том хэмжээний нүүр, бурхны гар хөлийн хагархай хэсгүүд, бурхны сэнтийн урд хэсгээс шавар домогийн амьтан, бүжиглэж буй шавар хүн, хуягт шавар баатар дээлтэй шавар хоёр хүн, тасалгааны гол хэсгээс шавар хүрэл цөгц, шаацан аяганы хагархай хэсгүүд, ногоон өнгийн паалантай хүний нүүрний дүрст шавар толгой, шавар сангийн бойпор зэрэг сонирхолтой олдворууyд илрэв. (гэрэл зураг №115.116) Матлагынг талбайн өргө 47,57 голоос 54 см голчтой дугуй багананы чулуун суурь гарав. Мөн тус үеэс барилгын хананы хөх, улаан өнгийн тоосгоны хагархай, нөмрөг болон тосгуур ваарны хагархай хэсгүүд их хэмжээгээр элсэрхэг бор хөрстэй холилдон гарч байв. (Зураг №113).




Зураг 8: Малтлага 1.2 Хөндлөн зүсэлтийн гар зураг

**МАЛТЛАГА 1.3**

Уг туурийн шавар хана болон хаалганы бүтэц зохион байгуулалтыг мэдэх зорилгоор тасалгааг голлон 4х2 метрийн хэмжээтэй малтлагын талбай үүсгэв.

1-р үеийг 30 см зузаантай малтаж эхлэв. Тус үеэс ээ бад дүрст нүүр ваар, хөх улаан өнгийн тоосгоны хагархай, нөмрөг болон тосгуур ваарны хагархай зэрэг барилгын шавар эдлэлүүд  их хэмжээгээр элсэрхэг бор хөрстэй холилдон гарч байв. (гэрэл зураг №113)

2-р үе. Бидний малтлагын гүн 148 см хүрэхэд тоосгон шалд тулав. Тасалгааг голлон 75 см урт, 35  см өргөнтэй босгоны модон шат байх ба түүний баруун болон зүүн талд дөрвөлжөн чулуун суурин дээр 28 см голчтой шатсан баганаьы ёроол хэсэг тоосгон бурхны сэнтий өрлөгтэй залгаа илрэв. Босгоны урд 70х70 см хэмжээтэй дөрвөлжин боржин чулууг шалд суулгаж өгсөн байна. Мөн 2 баганаы харалдаа урд талд  30 см голчтой чулуун суурин дээр 28 голчтой 2 шатсан баганаы ёроолын хэсэг илэрлээ. Тус үеийг гэрэл зураг, гар зургаар баримтжуулан, малтлагын талбайн хананы хөндлөн зүсэлтийн гар зургийг үйлдэв. (Зураг №122, 123).




Зураг 9: Малтлага 1.2, 1.3 дэвсгэр зураг

## МАЛТЛАГААР ИЛЭРСЭН ОЛДВОРЫН ТОДОРХОЙЛОЛТ:

1. **Шавар дээлтэй хүн.**

   Улбар шар өнгийн шавраар урлаж галд шатаан цайвар шар өнгийн будгаар будсан байна. Энэхүү шавар баримал баруун гар, толгой, хөлний хэсэг хугарч байхгүй болсон. Зүүн гараа дээш өргөсөн байдалтай. Гар, хөл болон толгой хэсгийг хооронд нь нарийн төмрөөр холбож байсан ул мөртэй. Уг шавар хүний нурууны хэсэг хавтгай байгаа нь ямар нэгэн зүйл дээр тогоож байсан бололтой. Нийт өндөр нь 14 см, өргөн нь гарын тохой ороогүй 6.8см, зузаан нь ойролцоогоор 4,4 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-61. М-1.1 байршил 28 гүн үе III. (Гэрэл зураг №22)




Зураг 10: Дээлтэй шавар хүн. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-60.

2. **Шавар дээлтэй хүн.**

Улбар шар өнгийн шавраар урлаж галд шатаан цайвар шар өнгийн будгаар будсан байна. Толгойг цэх урагш харсан байдалтай байгаа нь өмнө зүгийн хань үндэсний эрэгтэй хүнийг илэрхийлсэн байна. Хүний толгойг жижиг ширхэгтэй шаврыг засаж янзлаад дээр нь нарийн ширхэгтэй шавраар хүний чих хамар дүрслэн гаргаж түүнийгээ цагаан өнгийн будгаар будсан аж. Хамрын үзүүрийн хэсэг болон хоёр гар хугарч эмтэрсэн. Баримал гараа цээжний урд талд барьсан байдалтай босоо зогсож буй хүнийг дүрсэлсэн байна. Дээлний энгэр баруун тийш харсан захтай бөгөөд, бүсэлхийгээр бүс бүсэлсэн цүдгэр гэдэстэйгээр дүрсэлсэн байна. Дээлийг бараан

өнгийн будгаар будсан нь халцарч мэдэгдэхгүй болжээ. Уг баримлын ар тал тэгш хавтгай байгаа нь ханан дээр тогтоодог байсан бололтой. Шавар хүний толгой, гар хөлийг нарийн төмөр утсаар хооронд нь холбож бэхлэдэг байжээ. Нийт өндөр нь 14 см, өргөн нь 12 см, зузаан нь ойролцоогоор 4,5 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №22) *Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-61. М-1.1 байршил 28 гүн.үе III.*




Зураг 11: Шавар дээлтэй хүн. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-61.

1. **Хуягтай баатар**

Улбар шар өнгийн шавраар урлаж галд шатаан хар өнгийн будгаар алаглуулан будсан байна. Уг баримлыг монгол гутал, урт хормойтой дээлтэй,түүний гадуур гар, мөр, цээжний хамгаалалт бүхий олон ялтас товойлгон дүрсэлсэн байна. Хуягт баатар нь цүдгэр гэдэстэй, түүний дээр болон доод талд хоёр бүсийг нимгэн шавраар товойлгон урлаж голыг нь нарийн төмрөөр чимэглэсэн байна. Баримлын баруун гар, толгой болон хөлийн хэсэг хугарч унасан. Зөвхөн баруун гарын тохой хэсэг, зүүн хөлийн монгол гутлын хэсэг үлдсэн байна. Их биеийн өндөр нь 18.7 см, өргөн нь 8.5 см, зузаан нь 5,7 см байна. Гутлын урт нь 9.6, өргөн нь 8,8 см, зузаан нь 7,7 см байна. Баруун тохойн урт нь 9.6, өргөн нь 8,8 см, зузаан нь 7,7 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №23) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-95. М-1.2 байршил 15 гүн, Үе II

## 2. Бүжиглэж буй хүн

ЦЦБ17- 114 шавар баримал нь анх илрэхдээ нэлээд хагарч, бутарсан байдалтай олдсон. Сэргээн засварлалтын дараа баримлын нийт өндрийг хэмжихэд 26,2 см, зузаан нь ойролцоогоор 2,8 см, эрүүнээс малгайн орой хүртэл 5,5 см, эгэмнээс бүсэлхий хүртэл 10 см байна.

Хөдөлгөөн, хийц

Энэхүү баримлаар бүжиглэж буй хүний дүр байдлыг илэрхийлжээ. Царай төрх, өмссөн хувцас, үсний засал зэргээс үзэхэд өмнө зүгийн хань үндэсний хүнийг илэрхийлсэн байна.

- Толгойг цэх урагш харсан байдалтай, амгалан дөлгөөн төрхтэй дүрсэлжээ.
- Цээжнийхээ баруун урд талд хоёр гараа бага зэрэг сунган, алгыг хавсарсан байдалтай,
- Баруун хөлөө хагас нугалсан байдалтай, зүүн хөл нь өвдгөөрөө хугарч алга болсон боловч бүдүүн гуяны үндсэн хөдөлгөөнийг харахад баруун хөлтэйгээ адил хагас нугалсан байна. Харин баримлыг араас нь харахад зөвхөн толгой хүзүүн хэсэг 360 хэм бүтэн дүрслэгдсэн байх ба их бие хэсгийг хагас төвгөр буюу ар хэсэг нь хавтгай байдалтай, баральеф* маягтай дүрсэлсэн байна.

Өмссөн хувцасны дүрслэл

- Малгайг нь үзвэл хань үндэсний хив малгайн нийтлэг загвартай юм. Багш, хятадач Г. Бадрах, зураач Б. Соёлтой нар 1934- 1935 онд “Чингисийн дээд үеийн монгол хувцасны өгүүлбэр” хэмээх уйгуржин гар бичмэлийг бичиж, гар зургийг зурж үлдээсэн нь бий. Тэрхүү зурагт цомогт дүрсэлснээр бол ийм хийцийн малгайг дэлэнт малгай хэмээжээ[1].
- Дээл нь дугуй захтай, ханцуй нь бугуй хэсгээрээ баруй, сугаараа бага зэрэг уужуу юм. Цээж болон бүсэлхий хэсгээрээ бариу, хөлөө өвдөгөөрөө хагас нугалсан байдалтай дүрслэгдсэн учраас дээлийн хормой дээш бага зэрэг сойгдон, өвдгийн чанх харалдаа харагдана. Мин улсын үеийн《大明集礼》,《三才图会》сурвалжуудад ийм хийцтэй дээлийг дүрсэлсэн нь бий. Бүсэлхий болон ханцуй хэсгээрээ бариу байгаа нь нүүдэлчдийн аж ахуй, цаг уурын онцлогийг шингээсэн гэж үздэг.

---

1 Батнасан Г., Туяацэцэг Б., Чингис хаанаас дээд үеийн өвөг дээдсийн монгол хувцас, УБ., 2006, т. 177

Гутлын түрий зулаг нь үргэлж эсгүүртэй, бойтог хэлбэртэй мэт харагдана . (Гэрэл зураг №24)

**3. Домгийн амьтан**

Улбар шар өнгийн шавраар шавар домгийн амьтныг гоёмсог урласан байна. Уг амьтан бичин толгойтой, араатан амьтны их биетэй байна. Жижиг чихтэй, дугуй бүлтгэр нүдтэй, амаа нэлээд том ангайж архираж байгаагаар дүрсэлсэн байна. Нүдний дээд талд нимгэн шавраар хөмсөг хийжээ. Уг амьтны их бие, хөл хэсгээр дүрэлзэж буй галын дөл мэт хээг шавраар чимсэн байна. Уг амьтны сүүл хугарч унасан байдалтай илэрсэн. Их биеийн арын хэсэг хавтгай байгаа нь ханан дээр тогтоодог байсан бололтой. Нийт урт нь 26.7 см, өргөн нь 17.6 см, зузаан нь толгой хэсгээр 10.5, их бие хэсгээр 7.51 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №25) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-100. М-1.2 байршил 28 гүн 148

**4. Шавар үеэн**

Сайтаар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар урласан шавар үеэн. Бүлтэр дугуй нүдтэй, том сартгар хамартай, зүүн хойш гарсан байдалтай дүрсэлсэн байна. Том амттай дүрслэж, үеэнгийн шүдийг цагаан өнгөөр будсан байна. Эрүү доор сагсаасан сахал хийж түүнийгээ ялган хар будгаар будсан бол хөл хэсгийг мөн адил хар өнгийн будгаар будаж байдалтай байна. Баруун хойд хөл болон баруун чих угарч унасан илэрлээ. Шавар амьтны нийт урт нь 27.6 см, өргөн нь 14.3 см, зузаан нь их бие хэсгээр 4.7 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №26) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-12. М-1.2 байршил 28 гүн 148

**5. Сангийн бойпор**

Бурхан шашны зан үйлийн хэрэглээний нэг чухал зүйл нь сангийн бойпор юм. Аливаа хүний нүднээ үл үзэгдэгч сайн, муу зүйл, үнэр, хүний биеийн гэрлийн бүрхүүл тэргүүтнийг ариун дашин хэвээр байлгах зорилгоор ариутгах зан үйлд хэрэглэдэг аж.

Энэхүү сангийн шавар бойпрыг улбар шар өнгийн нарийн ширхэгтэй шавраар сайтар шатааж урлажээ. Сангийн бойпор нь хүний нүүрний дүрс гурван хөлтэй боловч нэг хөл нь хугарч унасан, их бие нь дугуй хэлбэртэй байна. Их биеийн бөөрөн хэсгээр нэг талд нь луу дүрсэлсэн бол нөгөө тал нь галт шувууг дүрсэлжээ. Лууг урт хайрст биетэй, эвэртэй, амаа ангайлсан байдалтай хурц соёотой, 4 хөлтэй дүрсэлсэний 1

хөлний сарвуундаа эрдэнэ атгасан, сарвуудаа дөрвөн хумстайгаар дүрсэлсэн байна. Галт шувууг тахиан толгой, нугасан биетэй, далавч, урт, нарийхан 2 хөлтэй, урт дэл сүүлтэйгээр гоёмсог дүрсэлжээ. Луу болон галт шувууны хоорондын зайнд бадам лянхай цэцгийг урласан байна. Нийт өндөр 15,5 см, амсарын өндөр 4.2 см, амсарын зузаан 1 см, их биеийн голч 15.5 см, зузаан 1.7см хүний нүүрний дүрс шавар хөлны өндөр нь 3.9 см, өргөн нь 2,7 см, зузаан нь 2.4 см байна. Шавар бойпрын гадна талыг ногоон өнгийн будгаар будсан боловч шатаж зарим хэсэгтэй улаан өнгөтэй болжээ. Хадгалалт дунд зэрэг.(гэрэл зураг №27)






Зураг  12: Сангийн бойпорын гар зураг

### 6. Шавар загас

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Ар талын хэсэг хавтгай. Гадаргуug цагаан өнгийн будгаар будаж нимгэн алтаар бүрсэн байсан нь ховхорч унасан байна. Нийт урт нь 8.7 өргөн нь 3.6 см, зузаан нь 1.5 см байна. (гэрэл зураг №28) ЦЦБ17-68 Малтлага 1.2 байршил 26 гүн 140

### 7. Шавар арслан

Улбар шар өнгийн нарийн ширхэгтэй шавраар жижиг хэмжээтэй шавар арслан дүрслэсэн байна. Арслангийн хөл, сүүлний хэсэг хугарч эмтэрсэн Ар талын хэсэг хавтгай. Гадаргууг цагаан өнгийн будгаар будсан байна. Нийт урт нь 6.0 өргөн нь 3.5см, зуузан: 2.5 см. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №28) ЦЦБ17-147 Малтлага 1.1 байршил 68 гүн 138

**8. Шавар шувуу**

Улбар шар өнгийн нарийн ширхэгтэй шавраар жижиг хэмжээтэй шавар шувуу дүрсэлсэн байна . Шувуу хүзүү хэсгээр хугарсан. Ар талын хэсэг хавтгай байна. Гадаргууг цагаан өнгийн будгаар будсан аж. Нийт урт нь 7.0 өргөн нь 5.1см, зузаан: 2.4 см.. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №29) ЦЦБ17-83 Малтлага 1.2 байршил гүн 138

**9. Шавар могой**

Улбар шар өнгийн нарийн ширхэгтэй шавраар жижиг хэмжээтэй шавар могой мэт амьтныг дүрсэлсэн байна . Шавар могой их биеийн голоор хугарчээ. Их биеийн голоор төмөр утас гүйлгэсэн байна. Гадаргууг цагаан өнгөөр будсан боловч шатаж харласан байна. Нийт урт нь 8.0 өргөн нь 1.6см, зуузан: 1.4 см.. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №29) ЦЦБ17-4 Малтлага 1.2 байршил 36 гүн 130

**10. Шавар хэв**

Улбар шар өнгийн шавраар "Намжувандан" буюу "Цогт цагийн хүрдний их бэлгэдэл эрх төгс арван давхарлагат" хэмээх дүрсийг урласан байна. Энэ нь цагийн хүрдний хамаг утгыг агуулсан их билэг тэмдэг бөгөөд санскрит хэлний үсгийн дүрсийг нэгэн толгойд хураан бичсэн Ха, Ча, Ма, Ла, Ва, Ра, Яа хэмээх долоон үсгийн дээр төгс үзүүрт шөнийн саран, дусал, амины А үсгийг оромжлон бэлгэдэх нада сэтгэлийн нэмснээр үсгийн байдал арван үе давхарлаж оршсон нэгэн мөн хэмээн тайлбарладаг байна. Гэр байшин тэргүүрэн дотор байрлуулбаас муу гэм бүгдийг сүрээр дарж, өлзий хутгийг цогцлоодог аж . Хагас дугуй хэлбэртэй. Бөөр хэсгээр гарын хурууны дарсан мөртэй. Голч нь 15.5 см, өргөн нь 14.6 см, амсарын зузаан 2.2 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №30) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-12. М-1.2 байршил 28 гүн 148

**11. Хүний нүүрний дүрстэй шавар баг**

Ногоон өнгийн паалантай шавар хүний толгой

Улбар шар өнгийн шаврыг галд шатааж хийж гадуур нь ногоон паалангаар бүрсэн байна. Халзан толгойтой еврон хүний төрхтэй дүрсэлсэн байна. Нийт урт нь 7.4

өргөн: 6.6 см, зуузан: 5.3 см. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №31) ЦЦБ17-3 Малтлага 1.2 байршил 57 гүн 139




Зураг 13: Ногоон өнгийн паалантай шавар толгой

1. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримлын нүүрийг өндөр хамартай европжуу төрхтэйгээр, дүрсэлсэн байна. Амаа бага зэрэг ангайлгасан байдалтай. Нийт өндөр 5.4 см, өргөн 5.5 см, зузаан нь 3.1 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №32) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-12. М-1.1 байршил 68 гүн, Гүн: 100 см
2. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг багийн нүүрийг өндөр хамартай европжуу инээмсэглэсэн төрхтэй дүрсэлсэн байна. Зүүн талын шанааны хэсэг, чих нь эмтэрч унасан байна. Нийт өндөр 5.6 см, өргөн 5.1 см,зузаан нь 2.6 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №33) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-29, М-1.1 байршил 58 гүн, Гүн: 103
3. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг багийн нүүрийг өндөр хамартай европжуу дүрсэлсэн байна. Ар хэсгийн шавар хонхойсон байдалтай. Нүүрний хэсэг нь ногоон өнгийн паалантай байсан бололтой бөгөөд шатаж харласан байна. Нийт өндөр 5.6 см, өргөн 5.6 см,зузаан нь 1.6 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №34) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-20, М-1.1 байршил 68 гүн, Үе: 2
4. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Арын хэсэг шавар хонхойсон байдалтай. Нүүрний хэсэг ногоон өнгийн паалантай

байсан нь шатаж бор өнгөтөй болжээ. Баруун чих, хамрын үзүүр хэсэг хугарч унасан байна. Нийт өндөр 5.7 см, өргөн 5.6 см, зузаан нь 1.8 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №35) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-23, М-1.1 байршил 38, гүн: 122

5. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Арын хэсэг нь хонхойсон ба уг хэсгийг шавраар дүүргэж тэгшлэсэн аж. Амаа бага зэрэг ангайсан байдалтайгаар дүрсэлжээ. Багийн нүүрийг цайвар өнгийн будгаар будаж байсан ул мөр үлджээ. Зүүн чих хугарч, нүүрны хэсэг нүд, хамрын хэсэг бүдгэрсэн байна. Нийт өндөр 5.6 см, өргөн 4.8 см, зузаан нь 2.7 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №36) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-27, М-1.1 байршил 68 гүн: 96
6. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Урвайсан хүний төрхтэй. Ар талын хэсэг шавар хонхойсон байдалтаи байна. Нийт өндөр 5.4 см, өргөн 4.4 см, зузаан нь 1.7 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №37) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-25, М-1.1 байршил 68, гүн: 118
7. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн хүний нүүрний дүрст шавар баг. Уг баг урвайсан амтай дүрсэлсэн байна. Толгойн оройн хэсэг эмтэрч хугарсан. Уг багийн хамар бусад багтай харьцуулбал харьцангуй намхан. Нийт өндөр 5.9 см, өргөн 4.9 см, зузаан нь 1. 9см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №38) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-21, М-1.1 байршил 68, гүн: үе 2




Зураг 14: ЦЦБ17-21

8. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг шавар баримлыг өндөр хамартай европжуу төрхтэй, инээмсэглэсэн байдалтайгаар дүрсэлсэн байна. Арын хэсэг шавар хонхойсон хэсгийг шавраар дүүргэж тэгшлэсэн аж. Нийт өндөр 5.5 см, өргөн 5.1 см, зузаан нь 2.7 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №39) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-26, М-1.1 байршил 48гүн: 140
9. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Нүүр хэсэг нь ногоон өнгийн паалантай байсан нь галд шатаж бор өнгөтөй болжээ. Хамрын үзүүр хэсэг хугарч унасан байна. Нийт өндөр 5.9 см, өргөн 5.1 см, зузаан нь 1.7 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №40) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-62, М-1.2 байршил 37, гүн: 135
10. Уг шавар баримлыг нүүрний төрх урвайсан байдалтайгаар дүрслэгдсэн аж. Баримал галд шатаж харлаж, нүүрний хэсэг нэлээн ховхорч эмтэрсэн байна. Хамрын үзүүр хэсэг хугарч зөвхөн хамрын нүх нь үлджээ. Нийт өндөр 5.5 см, өргөн 5.1 см,зузаан нь 2.7 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №41) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-63, М-1.2 байршил 27 гүн: 143
11. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг шавар баримлын нүүрний төрх урвайсан байдалтайгаар дүрслэгдсэн аж. Зүүн нүд нь хонхойсон байдалтай байна. Нийт өндөр 5.7 см, өргөн 5.1 см,зузаан нь 2 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №42) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-64, М-1.2 байршил 27, гүн: 140
12. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг шавар баримлын нүүрний төрх урвайсан байдалтай дүрслэгдсэн аж. Баримлын хоёр чих хугарч унасан, зүүн нүд хонхойсон эмтэрсэн байдалтай илрэв. Нийт өндөр 5.7 см, өргөн 4.4 см, зузаан нь 1.9 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №43) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-66, М-1.2 байршил 28, гүн: 140
13. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг шавар баримлыг нүүрний төрх урвайсан байдалтай дүрслэгдсэн аж. Ар талын хэсгийг өөр төрлийн шавраар хийж дүүргэж тэгшлэсэн байна. Нийт өндөр 5.5 см, өргөн 5.3 см, зузаан нь 2.8 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №44) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-64, М-1.2 байршил 28, гүн: 134

14. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг шавар баримал бусад шавар барималаас хэмжээгээр харьцангуй том. Гадна талыг цайвар өнгийн будгаар будсан байна. Нийт өндөр 6.4 см, өргөн 5.7 см,зузаан нь 2.8 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №45) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-171, М-1.2 байршил 65, гүн: 120
15. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг шавар баримлын нүүрний төрх урвайсан байдалтай дүрсэлсэн байна. Галд шатаж нүүрэн хэсгийн будаг ховхорсон байна. Баруун болон зүүн чих хугарч унасан байдалтай. Нийт өндөр 5.8 см, өргөн 4.7 см, зузаан нь 1.8 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №46) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-173, М-1.2 байршил 65, гүн: 13
16. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг шавар баримaлын нүүрийг имээсгэлэсэн байдалтай дүрсэлсэн аж. Баримaлын ар талын шавар хонхойсон байдалтай. Нийт өндөр 5.4 см, өргөн 5.1 см, зузаан нь 1.7 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №47) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-24, М-1.1 байршил 58, гүн: үе 2
17. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг шавар баримaлын нүүрний төрх урвайсан байдалтай дүрслэгдсэн аж. Нүд хамар амны хэлбэрээ алдаж бүдгэрсэн байна. Баруун болон зүүн чих эмтэрч унасан байдалтай илрэв. Нийт өндөр 5.9 см, өргөн 5.3 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №48) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-28, М-1.1 байршил 58, гүн: 103
18. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Баруун талын нүдний хэсгээр баримал хугарч байхгүй болжээ. Нийт өндөр 5.4 см, өргөн 4.1 см, зузаан нь 1.6 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №49) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-28, М-1.1 байршил 58, гүн: 103
19. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг шавар баримлын нүүрний төрх имээсгэлэсэн байдалтай дүрслэгдсэн аж. Баримaлын нүүр 2 хэсэг болсоныг сэргээн засварласан Нийт өндөр 4.3 см, өргөн 3.6 см,зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №50) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-31, М-1.1 байршил 58, гүн: үе 90

**Бурхны шавар эдлэл**

1. Шавар бурхны нүүр ЦЦБ17-96 Малтлага 1 байршил гүн (зураг 11)

Сайтар шигшсэн цагаан шаргал шавраар үйлдэж, галд шатаан гадна талыг цагаан шаргал будгаар будсан. Бурхны нүүрний хэлбэр нь европжуу төрхтэй. Бурхны нүдийг давхраатай урлаж, цөцгийг бодит мэт материалаар хийж, нүдний цагаанийг ялгаж буджээ. Мөн эрүүг нь бага зэрэг гаргаж өгсөн. Нүүрний зүүн хэсэг шатаж саарал өнгөтэй болсон. Бурхны хамар хугарч эмтэрсэн байна. Өндөр 19.9 см, өргөн 13.8 см, 5.2см зузаантай байна Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №51) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-96, М-1.1 байршил 49, гүн: 3 үе

2. Шавар бурхны нүүрны хэсэг

Сайтар шигшсэн цагаан шаргал шавраар үйлдэж, галд шатаан гадна талыг цагаан шаргал будгаар будсан. Бурхны нүүрний хэлбэр нь европжуу төрхтэй. Мөн эрүүг нь бага зэрэг гаргаж өгсөн. Бурхны нүүрний хэсгээс эрүү, хамар, уруулны хэсгээс бусад нь хугарч эмтэрсэн байна. Өндөр 10.3 см, өргөн 9.5 см, 5 см зузаантай байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №52) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-74, М-1.2 байршил 57, гүн: 123

3. Шавар бурхны нүүр хэсэг

Сайтар шигшсэн цагаан шаргал шавраар үйлдэж, галд шатаан гадна талыг цагаан шаргал будгаар будсан. Шавар бурхны дух, үс, баруун нүд хэсгээс бусад нь хугарч эмтэрсэн байна. Бурханы нүдийг давхраатай урлаж, цөцгийг бодит мэт материалаар хийж, нүдийн цагаанийг ялгаж буджээ. Үсийг хар өнгийн будгаар будсан байна. Өндөр 11.4 см, өргөн 12.1 см, 3.9 см зузаантай байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №53) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-75, М-1.2 байршил 57, гүн: 140

4. Том хэмжээний бурхны нүүрний хэсэг

Сайтар шигшсэн цагаан шаргал шавраар үйлдэж, галд шатаан гадна талыг цагаан шаргал будгаар будсан. Бурхны нүүрний хэлбэр нь европжуу төрхтэй. Мөн эрүүг нь бага зэрэг гаргаж өгсөн. Бурхны нүүрний хэсгээс эрүү, хамар, уруулын хэсгээс бусад нь хугарч эмтэрсэн байна. Өндөр 10.3 см, өргөн 9.5 см, 5 см зузаантай байна.

Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №54) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-74, М-1.2 байршил 57, гүн: 123

5. Шавар бурхны чихний хагархай.

Улбар шар өнгийн шавар бурхны баруун чих. Бурхны ээмэг бололтой төмрийн хэлтэрхий үлдсэн байна. Нийт урт 12.8 см, өргөн 5.5 см, 4.8 см зузаантай байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №55) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-109, М-1.1 байршил 38, гүн: 130

6. Жижиг хэмжээний шавар бурхан

Улбар шар өнгийн шавраар жижиг хэмжээний бурхан урласан байна. Хавтгай гонзгой хэлбэртэй. Гадаргуug нь ямар нэгэн өнгөөр будсан байсан нь галд шатаж харласан байна. Нийт урт нь 2.6 өргөн нь 1.4см, зуузан: 0.7 см. 3 ширхэг. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №56) ЦЦБ17-79 Малтлага 1.1 байршил 56,46 гүн 117,138

**Шавар чимэглэл**

1. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Гурван эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон найман дэлбээ, удаах нь 16 ширхэг дэлбээ, гурав дах нь 3 эгнээ 8 дэлбээг дүрсэлсэн байна. Хүрээ хэсгээр 38 ширхэг 4 мм голчтой бөөрөнхий чимэглэл хийж өгчээ. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. 7 ширхэг, Голч нь 5,1 см, зузаан нь 1,6 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №57) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-32, ЦЦБ17-40, ЦЦБ17-33, ЦЦБ17-34, ЦЦБ17-35, ЦЦБ17-35, М-1.1 байршил 58,




Зураг 15: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл гар болон гэрэл зураг

2. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хоёр эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон найман дэлбээ, 2 дах нь 16 ширхэг дэлбээтэй байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт 8 ширхэг олдоод байна. Голч 3.5 см, 27, 26 зузаан нь 1,1 см байна, Хадгалалт дунд, (Гэрэл зураг №58) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-38, ЦЦБ17-40, ЦЦБ17-93, М-1.2 байршил 25, гүн 140

3. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Нэг эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон найман дэлбээ, Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Голч 1.8 см, зузаан нь 0,5 см байна. Нийт 9 ширхэг илэрсэн. Хадгалалт дунд зэрэг, Гэрэл зураг №59) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-149, М-1.2 байршил 25, гүн 140

4. Дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн шавар чимэглэл

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. 4 дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт урт 4.8 см, өргөн нь 4,8 зузаан нь 0,7 см байна. (гэрэл зураг №60)

5. Шавар очир

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Хоёр талдаа очиртой гол хэсгээр 2 хэсэгт гурав гурав буюу нийт зургаан бадам цэцгийн дэлбээ дүрсэлсэн байна. Уг

шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байгаа нь ханан дээр тогтоодож байсан бололтой. Нийт 4 ширхэг бүтэн, хэд хэдэн очир хагарч бутарсан байдалтай илэрсэн.нь сэргээн засварлах боломжгүй. Нийт урт 16.3 см, өргөн нь 6,7 зузаан нь 2,1 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. Гэрэл зураг №61) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-17, ЦЦБ17-18, ЦЦБ17-16,ЦЦБ17-19 М-1.1 байршил 29, гүн 125



Зураг 16: Шавар очир

6. Шоо хэлбэрийн шавар эдлэл ЦЦБ17-4

Улбар шар өнгийн нарийн ширхэгтэй шавраар шоо мэт шавар эдлэл урлажээ. Уг эдлэл дөрвөлжин гонгой хэлбэртэй, дөрвөн талдаа шооны тооны нүхтэй. Нэг талдаа 3 эгнээ нэгийг, 2 дах нь дөрөвийг, дараах нь зургааг, 4 дэх нь дөрвийг дүрсэлсэн байна. Орой хэсгийг хавтгайлаж бариул мэт болгож дээр нь 15 шооны нүхийг хийсэн байна. Шавар эдлэлийн голоор төмөр утас гүйлгэдэг байсан бололтой нүхтэй байна. Нийт урт нь 7.7, өргөн нь 3.7 см, зуузан: 2.5 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №62) Малтлага 1.2 байршил 36гүн 130

7. Шавар чимэглэл

Улбар өнгийн шавраар хийсэн. Бөөрөнхий хэлбэртэй дотор хэсэг нь хөндий. Гадна талыг хээгээр уяа зангилаас мэт чимэглэсэн байна. Нийт урт нь 4.6 өргөн: 3.7см, зуузан: 0.5 см.. Хадгалалт дунд зэрэг.(гэрэл зураг №63) ЦЦБ17-86 Малтлага 2 байршил 25 гүн 140

8. Шавар эдлэл

Улбар шар шавраар хийж галд шатаан хатууруулсан шавар эдлэл. Бөөрөнхий хэлбэртэй бөгөөд суурь хэсгийг тэгшлэж хэд хэдэн нарийн хадаас хадаж өгсөн. Галд

шатаж харласан байна. Голч нь 5.2, зузаан нь 5.1 байна. Хадгалалт дунд зэрэг. Шавар чимэглэл ЦЦБ17-87 Малтлага 2 байршил 25 гүн 143 (гэрэл зураг №63)

9. Шавар цэцгэн чимэглэл

Улбар шар өнгийн шавраар 6 дэлбээтэй цэцгийг гоёмсог урласан байна. Шавар эдлэл нь модонд байсан бололтой ард хэсэгтээ хадаасы оромтой. Цэцгийн үзүүр хэсэг хугарч унасан байна. Нийт урт нь 6.7 өргөн: 4.5см, зуузан: 3.0 см.. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №64) ЦЦБ17-84 Малтлага 2 байршил 46 гүн 146

10. Шавар байшин

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Шовх үзүүртэй урд талдаа хаалгатай байшинг дүрсэлсэн байна. Ар талын хэсэг хавтгай. Гадаргуут цагаан өнгийн будгаар будсан байжээ. Нийт урт нь 9.3 өргөн: 6.9см, зуузан: 2.3 см.. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №65) ЦЦБ17-80 Малтлага 1.2 байршил 57 гүн 139




Зураг 17: ЦЦБ17-80

11. Шавар ваар сав дүрсэлсэн чимэглэл

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Ваар сав дүрсэлсэн. Ар талын хэсэг хавтгай. Гадаргууг цагаан өнгийн будгаар будсан нь бүдгэрсэн. Нийт урт нь 5.9 өргөн: 4.1см, зуузан: 2.9 см.. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №66) ЦЦБ17-137 Малтлага 1.1 байршил 28 гүн 103

**Дээврийн барилгын эдлэл**

**1.** Зээ бадны дүрст шавар нүүр ваар

Улаан шаргал шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Нүүр талыг ногоон өнгийн паалантай зээ бад дүрсэлсэн байна. Нийт урт 15см, өргөн 10.5 см зузаан нь 2.9 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг (гэрэл зураг №67). Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-70, М-1.2 байршил 29, гүн 120




Зураг 18: Зээ бад дүрст нүүр ваар

**2.** Зээ бадны дүрстэй барилгын чимэглэл

Нарийн ширхэгтэй шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Уг барилгын чимэглэл саарал өнгөтэйгээр зээ бад дүрсэлсэн байна. Ар талын хэсэг хавтгай. Нийт урт 10.3 см, өргөн 9.1 см зузаан нь 2.7 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №68). Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-72, М-1.2 байршил 35, гүн 120




Зураг 19: Зээ бадын дүрст барилгын шавар чимэглэл

**3.** Нүүр ваар

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж нүүрэн талыг ногоон өнгийн паалангаар паалaндсан байна. Нүүрэн тал нь доош харсан гурвалжин хэлбэртэй. Хоёр талын захын хэсэг болон углуураар хугарч эмтэрсэн. Нүүрэн талдаа цэцгэн, навчин хээгээр чимэглэж өгчээ. Нийт урт 13.9, өргөн 8.6см, зузан 2 см. Хадгалалт дунд зэрэг. (гэрэл зураг №69) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-155, М-1.1 байршил 68, гүн 130

**Төмөр, хүрэл эдлэл**

1. Төмөр хутга

Хутганы нийт урт нь 15.8 см, өргөн 1.8 см, 0.5-0.8 см зузаан. Бариул хэсгийн урт нь 4.7 см, 1 см өргөн, 0.7 см зузаан байна. Төмөр хутга зэвэнд нэлээн идэгдэсэн байна.

Хадгалалт муу. (Гэрэл зураг №70) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-11, М-1.2 байршил 25, гүн 142

2. Төмөр зэв

Сурвалж бүхий хавтгай төмөр зэв. Үзүүр болон хүзүүний нийт урт нь 3.8 см, өргөн нь 2.5 см голдоо 0.4 см зузаан байна Сурвалж 7 см урт, 0.8 см голчтой.байна. Хадгалалт дунд зэрэг. Хадгалалт муу. (Гэрэл зураг №71) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-11, М-1.2 байршил 25, гүн 142







Зураг 20: Төмөр зэв Зураг 21: Төмөр очир барьсан бурхны гар

3. Хүрэл эдлэл

Хавтгай гонзгой хэлбэрийн хүрэл эдлэл Нэг талдаа тахийсан. Зориулалт тодорхойгүй. Нийт урт 5.4 см, их биеийн гол хэсгээр өргөн нь 0,9 зузаан нь 0,2 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №72) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-139, М-1.1 байршил 38, гүн 150

4. Төмөр очир барьсан бурхны гар

Дунд, ядам болон эрхий хуруугаар 2 талтыг очирыг атгасан төмөр бурхны гар. Бугуйн хэсгээр хугарсан байдалтай. Гарын хурууны нугаламыг нарийн товойлгон гаргасан. Очирын нийт урт 3.1 см, өргөн 1.3см, 0.2см зузаан байна. Бурхны гарын хэсгээр нийт урт 2.1 см, өргөн 1.1 см, зузаан нь 1.1 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №73, гар зураг  №21) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-69, М-1.2 байршил 25, гүн 142

5. Хүрэл цөгц

Дугуй хэлбэртэй, босоо амсартай хүрэл цөгц. Дотор ёроол хэсэгт зулын гол тогтоох 2 мм өргөнтэй нүхтэй байна. 1-р цөгц 3,7 голчтой, 2.1 см өндөр, 0.2 см зузаан 2дах цөгц  хэсгээр 3,7 голчтой, 2.2 см өндөр, 0.2 см зузаан. Цөгцний гадна талын ёроол хэсэгт зууван 0.7 см урттай суурь хийсэн байна Хадгалалт муу. (Гэрэл зураг №74) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-1, М-1.2 байршил 35, гүн 145

6. Хүрэл сангийн войпорийн таг

Таглаан дээрээ гурван хүрэл үеэн болон хээгээр гоёмсог чимэглэсэн  байна. Голч 10 см өндөр 3 см, суурь хэсгийн зузаан 0.6 см, дээд хэсгийн голч 8,2. Суурь таг хороондын холбосон зангилаас 0.9 см . Хүрэл үеэний нийт урт 7,2 см толгойн зузаан 1 см. 0.6 см,  их биеийн урт 3.3 смм, 0.7 см сүүлний урт 3.7, зузаан 0.3 см Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-, М-1.2 байршил 35, гүн 145




**Бусад олдворууд**

